WIKIPEDIA

# Cebuano



Dëse **Sproochen- a Linguistikartikel** ass eréischt just eng **Skizz**. Wann Dir méi iwwer dëst Theema wësst, sidd Dir häerzlech invitéiert, aus dëse puer Sätz e richtegen Artikel ze schreiwen. Wann Dir beim Schreiwen Hëllef braucht, da luusst bis an d'FAQ eran.

| Cebuano (*Sinugboanon*) | |
|---|---|
| Gëtt geschwat an: | Philippinnen |
| Regioun: | Südoste vun Asien |
| Gëtt geschwat vun: | ca. 18 Millioune Mammesproochler<br>ca. 10 Millioune Zweetsproochler |
| Klassement: | |
| Klassifikatioun no Famill: | Austronesesch<br>▪ Malayo-polynesesch<br>▪ Zentralphilippinesch<br>▪ Visaya<br>▪ **Cebuano** |
| **Offizielle Status** | |
| Offiziell Sprooch vun: | Philippinnen |
| Reglementéiert vun: | |
| **Sproochcoden** | |
| ISO 639-1 | |
| ISO 639-2 | ceb |
| ISO 639-3 | ceb[1] |
| SIL | |

**Cebuano** (ausgeschwat: [sebuano]; Cebuano: *Sinugboanon*), och bekannt als **Visayan** (Cebuano: *Binisayà*) oder **Bisayan**, ass eng austronesesch Sprooch déi zum Aascht vun de malayo-polynesesche Sprooche gehéiert. Cebuano gëtt op de Philippinne vu ronn 18 Millioune Leit geschwat.

Den Numm gëtt ofgeleet vun der philippinnescher Insel Cebu, mat der spuenescher Adjektivendung **-ano**. Den alternativen Numm *Bisayan* gëtt dacks mat der Sprooch *Bisaya* (ISO-639-3-Code `bsb` a `bsy`) verwiesselt, déi laanscht der Bucht vu Brunei geschwat gëtt.

Cebuano gehéiert zu de Visayasproochen. Et gëtt eng cebuano Versioun vun der Wikipedia an et ass déi Wiki - hannert der Englescher - mat der zweethéchster Zuel vun Artikelen (Stand: 21. Juli 2019).

Cebuano ass d'Mammesprooch vun den Awunner vu Cebu, Bohol, Negros Oriental, de Leit aus der westlecher Provënz Leyte, vu Southern Leyte, a vu groussen Deeler vu Mindanao.

Cebuano ass no Tagalog déi zweetheefegst benotzte Sprooch vun de Philippinnen.

## Um Spaweck

 **Wikipedia op Cebuano**

- Kuerz Lëscht vun de wichtege Wierder a Riedensaarten op Cebuano (http://cebu-online.com/makeitcebu/directory/speak_cebuano.html) (en)
- Kuerz Lëscht vun de wichtegste Wierder op Cebuano (http://www.lakbaypilipinas.com/travel_philippines/language/learn_cebuano.html) (en)


Philippinisch Regioune mat haaptsächlech Cebuano-sproocheger Bevëlkerung.

## Referenzen an Notten

1. SIL International: ceb (https://iso639-3.sil.org/code/ceb); Ethnologue: ceb (https://www.ethnologue.com/language/ceb)

Vun „https://lb.wikipedia.org/w/index.php?title=Cebuano&oldid=2191223“

**Dës Säit gouf de(n) 21. Juli 2019 um 09:16 Auer fir d'lescht geännert.**

Ofruffstatistik

Den Text ass disponibel ënner der Creative Commons Attribution/Share-Alike Lizenz; zousätzlech Bedingunge kënnen applicabel sinn. Kuckt Benotzungsbedingunge fir méi Detailer.